

# MARL






# MALTA




## Fuljett maħruġ mill-MARL
## Għad-Dilettanti tar-Radju
## Maltin u Għawdxin

### Numru 40

### Lulju 2009

# Fiċ-Ċentru mhux  permess tipjip



## Mill-Editur

Ħbieb,
Nilqagħkom għal ħarġa oħra ta' dan il-fuljett ta' Lulju 2009 li hija l-40 ħarġa ta' din is-sensiela.

Il-**MARL** żammet eżami ieħor għal dawk li jridu jiksbu liċenzja ta' dilettanti tar-radju, liema eżami nżamm nhar is-Sibt 27 ta' Ġunju. Nawguraw lil dawn li għaddew mill-eżami **Thomas Colin** (ukoll miċ-**ĊW**) u **Cordina Publius** li jfittxu jġibu l-liċenzja mill-Awtorita' tal-Komunikazzjoni kemm jista' jkun malajr u nisperaw li nkellmuhom fuq l-arja ma ndumux.

F'dan il-Fuljett għandkom ritratti tat-tabella tal-**MARL** li għamlilna **Albert 9H5AP** flimkien ma ħuħ li jaħdmu dan ix-xogħol fil-fabbrika tagħhom u li waħħalniha fuq il-bieb taċ-Ċentru tagħna

Din m'hijiex l-unika għotja li **Albert 9H5AP** għamlilna b'xejn, għaliex dak l-istrixxun li kellna fl-attivita' tal-**Marfa** kif ukoll dak li ġie użat fil-**Fiera tar-Rebbiegħa fil-Ġnien ta' Sant'Anton** ingħata wkoll lill-**MARL** minn **Albert**.

Wieħed jista' jidħol fuq il-paġna ta' l-internet tal-fabbrika ta' **9H5AP** u ħuħ li hija **http://www.signservicesmalta.com/**

Inroddulhom ħajr mill-qalb f'isem il-Kumitat u f'isem il-**MARL** għal din il-kontribuzzjoni tagħhom lill-**MARL** li għaliha ma nfaqniex ċenteżmu wieħed.

F'dan il-Fuljett għandkom ukoll dettalji dwar **BBQ** li se jiġi organizzat għal nhar is-Sibt 18 ta' Lulju mis-7.30 ta' filgħaxija 'il quddiem.

Nittamaw li naraw lil kulħadd flimkien mal-familja biex nieħdu gost flimkien f'ambjent familjari waqt li fl-istess ħin inkunu qed ngħinu lill-għaqda tagħna. Aħsbu kmieni ħalli ma tiddiżappuntawx ruħkom.

Barra dan il-**BBQ** hemm maħsuba wkoll attivitajiet oħra għal Awissu u Settembru fejn nistgħu nerġgħu niltaqgħu flimkien mal-familja waqt li nieħdu pjaċir fiċ-Ċentru tal-**MARL**. Tinsewx toqogħdu attenti għall-avviżi fuq il-fuljett u fuq il-grupp tal-Jahoo.

Bħal dejjem, nittama li l-informazzjoni fil-fuljett issibuha siewja għalikom u jekk ikollkom xi artiklu jekk jogħġobkom ħalluh fil-kaxxa tal-**QSL** tiegħi jew tistgħu tibgħatuha fuq l'e-mail tiegħi **9h1av at searchmalta dot com**.

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

## Ritratti waqt l-attivita' mill-Mtarfa

Kif għedtilkom fl-aħħar Fuljett il-**MARL** ħadet sehem fl-attivita' **Jum Militari** li ġiet organizzata fl-**Mtarfa** nhar il-Ħadd 17 ta' Mejju 2009.

Illum se nagħtikom ftit ritratti oħra, fosthom ta' l-arloġġ kif għedtilkom l-aħħar darba li m'għandix dubju sejrin jinteressawkom.




**Minn fuq it-Torri (34 metru għoli)**




**Il-qniepen fit-Torri**




**L-Arloġġ li ilu jaħdem mill-1895**



**L-arloġġ min-naha oħra**



**Il-pendlu ta' l-arloġġ**



**Garigor tal-ħadid**

**L-aħħar parti ħdejn il-qniepen (xellug)**

Ritratti ta' **9H1AV**

Kif jidher minn ritratti aktar 'l isfel meħudha minn **Joe**, **9H1AJ**, hemm taraġ garigor biex wieħed jitla' ħdejn l-arloġġ.

Imbagħad hemm taraġ tal-ħadid garigor li jidher fir-ritratt fuq ix-xellug biex wiehed jitla' sa' ħdejn il-qniepen li minnhom hemm tlieta.

Biex wieħed jitla' fuq is-saqaf fejn kien imwaħħal id-dipol li jdur kif ukoll minn fejn huma mehudin ir-ritratti tal-veduti hemm sellum tal-ħadid u għatu biex ma jidholx ilma fuq ġewwa tat-torri.

Aktar 'l isfel għandkom ritratti oħra ta' **Joe**, **9H1AJ**.



**L-arloġġ li għandu 4 kwadranti**



**Il-ħabel tal-piż ta' l-arloġġ**





**Qniepen fit-Torri**




**Qanpiena immarkata 1895**



**Arthur 9H1PS**



**Joe 9H1JM**



**It-taraġ għal fuq it-Torri**

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

## Ritratti tat-tabella







Hawn fuq tidher it-tabella tal-**MARL** waqt li fil-ġenb tidher imwaħħla fuq il-bieb taċ-Ċentru tagħna fejn filgħaxija tkun tixhel u għalhekk isservi ta' reklam għall-**MARL** anki filgħaxija.

Hawn taħt hawn l-arma tal-kumpanija ta' **Albert 9H5AP** u ħuħ waqt li l-paġna ta' l-internet tagħhom hija **http://www.signservicesmalta.com/**




Inroddu ħajr lil **Albert 9H5AP** u ħuħ għall-għotja ġeneruża tagħhom.

Jekk hemm xi ħadd jew xi kumpanija li tista toffri xi ħaġa siewja għall-**MARL** tista' tagħmel kuntatt mas-Segretarju jew xi membru tal-Kumitat u nroddulhom ħajr bil-quddiem.

## BBQ ghal-Lulju

Il-Kumitat ħaseb biex bħal snin oħra jagħmel xi attivitajiet għax-xhur tas-sajf, kemm biex niltaqgħu flimkien b'mod informali u familjari u flimkien mal-familji tagħna nieħdu pjaċir fiċ-Ċentru tagħna kif ukoll biex il-qligħ li jsir minn dawn l-attivitajiet ikun ta' għajnuna għall-Għaqda tagħna il-**MARL**.

L-ewwel attivita' se tkun **BBQ** li se jsir nhar **is-Sibt 18 ta' Lulju mis-7.30 ta' filgħaxija 'il quddiem**, waqt li hemm ippjanat li jsiru wkoll xi attivitajiet oħra li fihom nieħdu pjaċir ukoll. Aħsbu kmieni ħalli ma tiddiżappuntawx ruħkom.

Nittamaw li dawn l-attivitajiet ikunu ta' suċċess ħalli nkunu nistgħu nlaħħqu ma' l-ispejjeż li llum saru kbar speċjalment minħabba l-għoli tad-dawl u ta' l-ilma li aħna jkollna nħallsuhom b'rati kummerċjali minkejja li aħna għaqda li ma nagħmlux qligħ.

# B-B-Q tas-Sajf

**Data:** **18 ta' Lulju 2009**
**Ħin:** **7.30 ta' filgħaxija**
**Prezzijiet Kbar: €12**
**Tfal <<12-il sena €0 (B'xejn)**
**Ikel: Ċanga, Majjal, Tiġieġ, għażla ta' 7 salads, u tazza inbid b'xejn.**
**Tfal <<12-il sena Zalzett u tiġieġ**
**Deżerta: Salad tal-frott**
**Ibbukkjar: sal-Ħadd 12 ta' Lulju**

**Isem u nominattiv: …………………….**
**Numru ta' nies: ………………………..**
**Numru ta' tfal taħt it-12-il sena: ……..**

**Jekk jogħġbok għandek il-ħlas ta'**

**……………………………...**
**ma din l-applikazzjoni.**
**Ċekkijiet pagabbli lill-Malta Amateur Radio League**

**Dawk kollha li għandhom dieta speċjali jikkuntattjaw lil Joe, 9H1AJ**

# Narawkom

## Ibbukkjaw kmieni ħalli ma jiddispjaċikomx

**500kHz**

Ir-regolatur Comreg ta' l-Irlanda għadu kemm ħareġ permessi biex dilettanti tar-radju jkunu jistgħu jaħdmu fuq il-frekwenza tal-**500kHz** bejn **501** sa **504kHz**. S'issa kien hemm tmienja li għandhom dan il-permess.

Ġie irrapurtat li l-attivita' fuq il-kodiċi Morse (**ĊW**) fl-Irlanda kienet tajba b'saħħa tas-sinjal eċċellenti. Dawk li diġa` għandhom il-permess qegħdin iħarsu 'l quddiem għal żieda fl-attivita' min-naħa tal-Punent.

U hawn Malta nibqgħu nistennew sakemm id-dilettanti tar-radju madwar id-dinja kollha jkunu ingħataw permess u jkunu xebgħu jaħdmu fuq din il-frekwenza.

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

## L-iktar fanal tar-radju li ilu jaħdem

Hawnhekk għandkom ftit dettalji dwar l-aktar fanal tar-radju tad-dilettanti li ilu jaħdem aktar minn 50 sena. Dan huwa **OZ7IGY** u jinsab fid-**Danimarka** u għandu numru ta' trasmettituri fuq frekwenzi differenti kif jidher hawn taħt.

Dawn il-fanali tar-radju jinsabu f'kamra li ilha mibnija mill-1905 li ġiet irranġata u li hija ftit metri 'l bogħod mill-għola post fl-inħawi, Slettebjerg, li huwa għoli 95 metru 'il fuq mil-livell tal-baħar. L-antenni huma mwaħħla fuq arblu ta' 10 metri li jinsab fuq il-kamra.

| Frekwenza MHz | Saħħa Watts | Antenna | Għoli mill-baħar | Metodu ta' trasmissjoni | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| 40.021 MHz | 22 | dipoli X | 97 Metru | F1A spazju 250Hz | | |
| 50.021 MHz | 30 | Rota kbira | 100 ‘’ | ‘’ | ‘’ | ‘’ |
| 70.021 MHz | 25 | ‘’ ‘’ | 102 ‘’ | | | |
| 144.471 MHz | 25 | ‘’ ‘’ | 104 ‘’ | ‘’ | ‘’ | 400Hz |
| 432.471 MHz | 30 | ‘’ ‘’ | 105 ‘’ | ‘’ | ‘’ | ‘’ |
| 432.471 MHz | 30 | 6 el yagi 35$^0$ | 99 ‘’ | ‘’ | ‘’ | ‘’ |
| 1296.930 MHz | 12 | Rota kbira +1dB | 98 ‘’ | ‘’ | ‘’ | ‘’ |
| 2320.930 MHz | 4 | Slot Alford +7dB | 100 ‘’ | ‘’ | ‘’ | ‘’ |
| 3400.930 MHz | 9 | Slot +6db | ‘’ | ‘’ | ‘’ | |
| 5760.930 MHz | 6 | Omni Slot +10dB | 91 ‘’ | ‘’ | ‘’ | |
| 5760.930 MHz | 1.5 | 400Werp 40cm 35$^0$ | ‘’ ‘’ | ‘’ | | |
| 10368.930 MHz | 0.5 | Bi-direzzjonali Waveguide slot +10dB EW | 92M | | | |
| 24048.930 MHz | IPPJANAT | | | | | |

Jidher li jista' jkun hemm min jisma dawn il-fanali sa' fuq il-**144 MHz**, imma fuq frekwenzi aktar għolja jrid ikun miraklu speċjalment meta wieħed iqis li waħda mill-antenni fuq il-**432.471 MHz** hija mdawwra lejn **35$^0$**. Fuq frekwenzi aktar 'il fuq m'hemmx għalfejn nitkellmu.

Min irid jipprova jisma xi wieħed minn dawn il-fanali jista', imma barra minn hekk tajjeb li tkunu tafuhom biex jekk tkunu id-Danimarka tkunu tafu x'tistgħu tisimgħu.
Il-paġna ta' l-internet hija **http://www.oz7igy.dk/**

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

## Il-Fanali tal-Vapuri

La semmejna l-fanali tajjeb li nfakkarkom li dawk kollha interesati li jaħdmu fl-attivita' tal-Fanali u l-Vapuri Fanali li ssir kull sena għandhom ilestu kollox. Din l-attivita' din is-sena sejra ssir bejn il-15 u s-16 ta' Awissu.

Sas-sena li għaddiet kienu ħadu sehem madwar 400 Fanal / Vapur Fanal minn xi 50 pajjiż madwar id-dinja. Malta wkoll kienet ħadet sehem drabi oħra u għalhekk dawk kollha li jħobbu jaħdmu minn barra m'għandhomx jitilfu opportunita bħal din.

Ftit informazzjoni dwar meta **Għawdex** ħadu sehem f'din l-attivita'

| | | | |
|---|---|---|---|
| **1998** | **9H4GRS** | **Fanal tal-Ġordan** | |
| **1999** | **9H4GRS** | **Fanal tal-Ġordan** | |
| **2001** | **9H4GRS** | **Fanal tal-Ġordan** | |
| **2002** | **9H4GRS** | **Fanal tal-Ġordan** | |
| **2003** | **9H4GS/GL** | **Fanal tal-Ġordan** | **sbauto at onvol dot net dot mt** |
| **2004** | **9H4GRS/P** | **Fanal tal-Ġordan** | |

**Malta** tidher li qatt ghadha ma ħadet sehem f'din l-attivita' u s'issa dejjem kien **Għawdex** li ħa sehem. Hemm min bi ħsiebu jieħu sehem f'din l-attivita'? Tinsewx li hemm il-**Fanal ta' Delimara** u l-**Fanal tal-Breakwater**. Il-**Fanal ta' Delimara** huwa aktar faċli.

Formola tad-dħul tistgħu tnizzluha minn fuq **http://illw.net/contact_us.php**

## L-uzu ta' l-apparat tar-radju mill-karozza

Kien hemm xi dilettanti tar-radju li waqt li kienu għaddejjin jitkellmu fuq l-apparat tagħhom mill-karozza twaqqfu minn xi wardens għax qalulhom li ma jistgħux jużaw l-apparat u riedu jagħtuhom ukoll biljett ta' kontravvenzjoni.

Ngħid mill-ewwel li l-wardens ma jafux il-provvedimenti tal-liġi li saru apposta biex apparat tar-radju jkun jista' jintuża mill-vetturi. Kieku ma sarux provvedimenti apposta, dawk kollha li jagħmlu użu minn dan l-apparat inklużi l-pulizija, forzi armati, ambulanzi, tat-taxis, tal-karozzi tal-linja, tal-privates kienu jkunu qed jiksru l-liġi.

Għaldaqstant, minkejja li diġa` kont ktibt dwar hekk aktar qabel, sejjer nerġa' nikteb ħalli dawk kollha li jużaw l-apparat tar-radju mill-karozza taghhom jkunu jafu fejn qeghdin.

L-ewwel nett l-operazzjoni ta' apparat tar-radju two-way hija regolata mill-**Avviż Legali 3 tas-sena 2007** li wieħed jista' jniżżlu minn fuq il-paġna ta' l-internet tal-Gvern **http://www.doi.gov.mt/EN/legalnotices/2007/01/LN3.pdf**

Dan l-Avviz Legali jemenda il-**Legislazzjoni Sussidjarja 65.11** bit-titolu **"Regolamenti dwar il-Vetturi bil-Mutur"**, ippubblikata fis-27 ta' Settembru, 1994, u sussegwentament amendata numru ta' drabi.

Il-**Leġislazzjoni Sussidjarja 65.11** bil-Malti tista' titniżżel minn fuq il-paġna ta' l-internet tal-Gvern minn fuq **http://docs.justice.gov.mt/lom/legislation/maltese/subleg/65/11.pdf** u bl-Ingliż minn fuq **http://docs.justice.gov.mt/lom/legislation/english/subleg/65/11.pdf**

Nissuġġerixxi li tniżżluhom u żżommu kopja tagħkom fil-vettura tagħkom ħalli jekk ikun hemm xi wardens li jwaqqfukom turuhom dawn iż-żewġ provvedimenti. Jekk tridu iżżommu il-partijiet relevanti li fil-kas tal-**Leġislazzjoni Sussidjarja 65.11** huma paġni **24 u 25** għall-verżjoni bil-Malti u paġni **23 u 24** għall-verżjoni bl-Ingliż. Kopja ta' l-**Avviż Legali 3 tas-sena 2007** kif ukoll tal-**Legislazzjoni Sussidjarja 65.11** jistgħu jitniżżlu wkoll minn fuq il-paġna ta' l-internet tal-**MARL**.

L-**Avviż Legali 3 tas-sena 2007** huwa kemm bil-Malti kif ukoll bl-Ingliż fl-istess document u għall-verżjoni bil-Malti il-paġni huma **5 (B35) u 6 (B36),** u għall verżjoni bl-Ingliż il-paġni huma **13 (B 43) u 14 (B44).**

Il-paġni **5 u 6** huma immarkati **B35 u B36** minħabba li dawk huma l-paġni fis-Suppliment tal-Gazzetta tal-Gvern fejn jinsabu dawn il-provvedimenti, imma meta tiftħu l-Avviż Legali fuq il-kompjuter ikunu paġni **5 u 6**. L-istess jgħodd għall-paġni **13 u 14**.

Fil-fatt, jekk tniżżlu il-**Leġislazzjoni Sussidjarja 65.11** huwa biżżejjed għaliex il-kliem kollu li jinsab fl-**Avviż Legali 3 tas-sena 2007** jinsab fl-**Artikolu 115** tal-**Leġislazzjoni Sussidjarja 65.11**.

Tajjeb li tkunu tafu li l-**Aviż Legali 2 tas-Sena 2007** fih 16-il paġna waqt li l-**Leġislazzjoni Sussidjarja 65.11** fiha 61 paġna.

**Tifsira ta' radju two-way**

**"radju *two-way*" tfisser apparat mingħajr fili maħsub u adattat bil-għan li jittrasmetti u jirċievi messaġġi bil-fomm"**

**L-Artiklu 115** ta' dawn ir-regolamenti, jiġifieri **Leġislazzjoni Sussidjarja 65.11** huwa l-artiklu relevanti ghall-ghanijiet taghna kif ukoll id-dahla ta' dawn ir-regolamenti.

**Użu ta' telefon ċellulari u apparat ieħor.**
***Sostitwit: A.L. 3 ta' l-2007.***

**115. (1) Ebda persuna ma għandha ssuq vettura bil-mutur waqt li dik il-persuna jkollha jew tkun qiegħda tuża ma' widnejha t-tnejn *earphones* jew *headphones* jew xi mezz ieħor li jista' jfixkilha jew x'aktarx ifixkilha milli tisma' sew.**

**Kummenti**

Huwa ċar li dan japplika għal telfon ċellulari jew apparat ieħor u speċifikament dwar l-użu ta' earphones jew headphones fiż-żewġ widnejn għaliex jekk tagħmel hekk ma tkunx tista' tisma xi sinjali tat-traffiku.

Għaldaqstant, huwa biss permess l-użu ta' earphone jew headphone waħda biss u dan japplika għal kull apparat li wieħed ikun qiegħed juża.

**Niġu issa għas-subartiklu 2 ta' dan l-artiklu.**

**Dan jipprovdi li,**
**(2) Ebda persuna ma għandha ssuq vettura bil-mutur fit-triq jekk dik il-persuna tkun qiegħda żżomm u, jew tuża b'idejha telefon ċellulari jew xi apparat simili ieħor li jinżamm fl-idejn, minbarra apparat li ma jinżammx fl-idejn jew radju *two-way*, filwaqt li l-vettura tkun miexja**

**Kummenti**

Dan il-provvediment jeħtieġ li neżaminawh bir-reqqa. L-ewwel ma naraw huwa li telefon ċellulari jew xi apparat ieħor bħalu li jinżamm fl-idejn ma jistax jintuża, **dejjem jekk il-vettura tkun miexja.**

**“apparat simili ieħor li jinżamm fl-idejn”** jinkludi apparat li jdoqq id-diski mp3, radjijiet personali li jużaw earphones jew headphones u apparat bħalhom.

Dan għaliex biex tħaddimhom, tgħolli jew tbaxxi l-volum, tfittex stazzjonijiet, eċċ. trid iżżommhom f’idejk. Imbagħad hemm l-eżenzjoni dwar apparat li ma jinżammx fl-idejn fejn jingħad **“minbarra apparat li ma jinżammx fl-idejn”**.

Dan ifisser li inti tista’ tuża telefon ċellulari u apparat ieħor kif semmejt aktar ‘il fuq jekk dan ma jinżammx fl-idejn, liema apparat wieħed jista’ jsibu għaliex huwa apparat li llum huwa komuni.

Imbagħad hemm l-eżenzjoni fejn jidħol id-delizzju u l-apparat tagħna fejn jingħad **“jew radju *two-way*”**.

Dan ifisser li minħabba li l-apparat tagħna huwa **radju *two-way***, id-dilettanti tar-radju jistgħu jużaw l-apparat tar-radju tagħhom mill-vettura anki meta din tkun miexja.

Hawnhekk tista’ tqum il-kwistjoni dwar x’tip ta’ apparat tar-**radju *two-way*** jista’ jintuża, jekk huwiex dak li normalment ikun imwaħħal mal-vettura jew anki dak li aħna nżommu f’idejna.

L-interpretazzjoni u l-opinjoni tiegħi hija li jista’ jintuża kull tip ta’ **radju *two-way***, kemm dak li jkun **imwaħħal mal-vettura** u kemm dak li **jinżamm fl-idejn**. Dan jinkludu wkoll apparat li jkun **imwaħħal mal-vettura u jiġi ikkontrollat u mħaddem mill-mikrofonu li jinżamm fl-idejn**.

Dan minħabba li l-kliem **radju *two-way*** ma huwiex kwalifikat li ma jistax jinżamm fl-idejn bħal ma huwa kwalifikat il-kliem **“telefon ċellulari jew xi apparat simili ieħor li jinżamm fl-idejn”**, tant li huwa distint minn telefon ċellulari u apparat ieħor li jinżamm fl-idejn, u għalhekk **radju *two-way*** huwa eżenti mill-projbizzjoni.

Innutaw il-kliem li qiegħed jeżenta l-apparat tar-**radju *two-way***, “**minbarra apparat li ma jinżammx fl-idejn jew radju *two-way*”.**

Għalhekk, sewwieq ta’ vettura jista’ juża mhux biss kull tip ta’ apparat li ma jinżammx fl-idejn waqt li l-vettura tkun miexja, imma anki **radju *two-way*,** kemm jekk ikun **imwaħħal mal-vettura** kif ukoll jekk ikun **miżmum fl-idejn**.

Din l-eżenzjoni ma tfissirx li kull min ikun qiegħed juża **radju *two-way*** m’ghandux joqgħod attent għat-traffiku u għall-kundizzjonijiet tat-triq. Fil-fatt, aħna għandna noqogħdu aktar attenti li ma nitilfux l-attenzjoni tagħna minħabba li nkunu qed nużaw l-apparat tagħna.

Jekk titwaqqfu minn warden jew forsi anki xi pulizija li forsi ma jkunx jaf b’dawn ir-regolamenti uruhomlu. Jekk ikollkom bżonn xi għajnuna legali infurmawni. L’e-mail tiegħi huwa **9h1av at searchmalta dot com**.

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

## Informazzjoni dwar SOHO

Jekk wieħed ikun interessat fuq dak li qed jiġri fuq ix-xemx, u m'hemmx l-iċken dubju li wieħed għandu jkun interessat għaliex kif nafu din taffettwa ħafna l-propagazzjoni jista' jmur fuq il-paġna ta' l-internet tan-**NASA** minn fejn jista' jikseb ħafna informazzjoni.

Madankollu, wieħed jista' jmur ukoll fuq il-paġna ta' **SOĦO** minn fejn jista' jikseb informazzjoni miġbura minn din is-satellita li l-ħin kollu tiġbor kull xorta ta' informazzjoni ta' dak li jkun qiegħed jiġri. Il-paġna ta' **SOĦO**, li hija ġabra tal-kliem **SOlar Heliosphere Observatory** hija **http://soho.esac.esa.int/**

Min jinteressaħ jista' wkoll iniżżel **CD** b'immaġini li kienu ttieħdu minn din is-satellita barra li hemm numru ta' affarijiet bħal ma huma stampi għal fuq il-kompjuter u affarijiet oħra. Hawnhekk għandkom xi ftit immaġini minn fuq il-paġna ta' **SOĦO**.




**Mixi tar-riħ xemxi**

Għal ritratti meħudin minn astronawti morru fuq **http://eol.jsc.nasa.gov/**

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

## Attivitajiet

### B-B-Q tas-Sajf

**Aktar 'il fuq għandkom informazzjoni dwar BBQ li l-Kumitat tal-MARL sejjer jorganizza ghal nhar is-Sibt 18 ta' Lulju fiċ-Ċentru tal-MARL Ħ'Attard. Tħallux għall-aħħar għaliex tiddiżappuntaw ruħkom. Attenti għal attivitajiet oħra aktar 'il quddiem.**

### Grupp tal-Yahoo

**Oqgħodu attenti u idħlu fil-grupp tal-yahoo ħalli tkunu nfurmati sewwa bl-aħħar attivitajiet li nkunu se nagħmlu.**

**Tinsewx li se jkollna attivitajiet għat-tliet xhur li ġejjin u jista' jkun li ma jkunux jistgħu jidhru fuq dan il-fuljett minħabba li jkun diġa' ħareġ u għalhekk l-avviż isir fuq il-grupp permezz ta' l-internet. Għalhekk ħudu ħsieb li jekk m'inthomx fil-grupp tfittxu tidħlu ħalli ma titilfux xi attivita' li nkunu sejrin norganizzaw.**

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**